# FRIJMITSELDERIJ

EN

# OERA-LINDA-BOEK

FEN

DR. G. A. WUMKES

MEI IN PORTRET EN 2 FACSIMILÉ'S



Oerprintsel út „It Heitelân"

BRANDENBURGH, BOSCHMA & CO.

Snits - 1923

## FORBETTERING.

Troch in forsin by it printsjen is in diel fen it lêzen yn dit boekje net op it rjuchte plak komd.

Op blêdkant 8 ûnderoan foar „Syn geast ensfh." moat earst folgje itjinge op blêdkant 10 en 11 stiet fen „Lans sa'n wei..." oan „...yn 'e lije foarjierswyn" ta. Dernei komt dan „Syn geast ensfh." hwerfen de lêste rigel útfallen is, t. w. — pear tomjitte. Over de Linden fielde him net rjucht — en dan folget it fen rigel 3 fen ûnderen op blêdkant 11 ôf wer gewoan.

DE UTJOWERS.

# FRIJMITSELDERIJ EN OERA-LINDA-BOEK

FEN

DR. G. A. WUMKES

MEI IN PORTRET EN 2 FACSIMILÉ'S



Oerprintsel út „It Heitelân"

BRANDENBURGH, BOSCHMA & CO.

Snits — 1923

# FRIJMITSELDERIJ EN OERA-LINDA-BOEK.

Het is vreemd, dat men het maçonnieke van Over de Linden's ideeën nog niet heeft opgemerkt. Mr. C. Vosmaer.

De learde, dy't yn 'e 19e ieu mei alle macht striden hat for de germanisearring fen it Christendom, wier de oriëntalist Paul Anton de Lagarde († 1891), heechlearaer to Göttingen. Allinnich it selstânnige hie for him rjucht fen bistean. Hy waerd net wirch it heechliet to sjongen fen de ûnmietbere weardije fen de inkelde minskesiele en fen it folkseigene yn de noutiid. Allyk gjin blêd oan 'e beam op it oare liket, sa binne ek de minsken fen elkoarren ûnderskaet. Elk minske, elk folk is in Godstins en God tinkt deselde gedachte nea net twaris. Sa't yn elts daudripke him de sinne wearspegelt, sa yn elts *ik* God. De natuerlike eigenskippen fen in folts moatte dêrom yn de godstsjinst bihelle wirde en hjar ûntjaen. Under Friezendom moat men net forstean de boargerij, net de amptner, net de learaer fen de H. B. S., mar de boer op syn lân en de smid by syn ambyld.

Sa learde de Lagarde.

Oan deselde tried spoun Houston Stewart Chamberlain yn syn boek *Die Grundlagen des 19en Jahrhunderts*, München 1899, dy't yn syn

skiedskôging it ras-tinkbyld mei de religy forboun. It erfskip fen de antike wrâld bistie for him út: Helleenske kinst en wysbigearte, Romeinsk rjucht en de forskining fen Christus. De erfgenaemten, dy't geastlik mei inoar kampen, foelen wer in trijen: de folkechaos, de Joaden en de Germanen (mei ynbigryp fen Kelten en Slaven). Troch de folkechaos, dy't ûntstie yn it wrâldryk fen de Romeinske keizers, waerd it Christendom oerlevere yn in bidoarne foarm, dêr't de R. Katholike de draechster fen is. For de kinde fen de wiere religy moat men tobek gean op Jezus. Dat wier gjin Joad, mar in Ario-Germaen. De Joaden binne in hiel suver, en dêrom hiel sterk ras, mar tige ûngodstsjinstich. Hja hawwe gjin byld, en byld is symboal. For hjar leit it swiertepunt yn it histoarysk feit. Yn it Alde Testemint is de suvere heils-leare fen it Ario-Germanendom alhiel forknoeid. Dêr komt yette it Roamske bygelove fen de folkechaos by en it machtsstribjen fen it Pausdom, dêr't it Jesuietisme de draechster fen is — en dizze machten deadzje it individuéle, it persoanlike, it nasjonale.

It útfloeisel fen dizze skôging by Chamberlain is: Antisemitisme, Antihellenisme en Antiromanisme.

Syn Pangermanisme krige in hichtepunt yn it skimpskrift *Die grosse Täuschung* fen Dr. F r i e d r i c h D e l i t z s c h, Stuttgart, 1920. It bern fen 'e rekken is hjir wer de Joad mei syn Hillige Skrift. De God fen Abraham, Moazes, Jesaja en de psalmdichters is in opraepsel fen de profetyske

theology. De wetten fen Babylon steane toershichte boppe de wetten fen de Hebreën. De sjenders en skôgers fen Israël binne forrieders en oproerkraijers. It Joadske steatswêzen is it rottichste op ierde. Haman, de great-fesier fen Xerxes, hie gelyk, do't er syn monark de rie joech de Joad út to roegjen. It Alde Testemint hat for de Christen gjin godstsjinstige weardije. It Joadendom heart ta de heidenske religy's. Men kin folle better lêze yn de *Germanebibel* fen Wilhelm Schwaner (4e Aufl. 1918). En hwet stiet yn dy nije bibel? „It learen fen de Tsjien Geboaden moast strafber wêze for de wet; it Joadske folk is in gryslik gefaer for it minskdom."

Mei sokke tael, ynjown troch godstsjinst- en rassehaet, spijde Delitzsch syn gâlle oer it folk fen 'e Jordaen út. En dit forgif slûpt as in koarts troch de ieren fen it Dútskdom hinne. Allerwegen heart men de leus fen Heinrich von Treitschke út syn fluchskrift *Ein Wort über unser Judentum* (1880): „De Joaden binne ús ûnk".

Men kin fen tinken ha, det nei de delklap, dy't Dútsklân fen de wrâldkriich krige, de rop om in suvere Germane-religy him yette lûder hearre liet. Ien fen de nuverste uteringen fen dizze biweging is de oertsjûging, det Fryslân de oarkinde fen it suvere Germaenske leauwen biwarre hat. Yn ien slach binne nou de eagen fen alleman fêstige op it Oera-Linda-Boek. Dit wonderboek scil de religy, dy't frij is fen „Jehova's haetlear", bifetsje,

en yn syn wêzen ieuwen bistien hawwe. In Germanebibel!

Sa is dit dokumint op dit stuit utermiette aktueel.

For ús is it útersté net âld, mar in nij ûnderskoud stik. Mr. Vosmaer neamde de skriuwer „in geny, mar in rare". Ho't wy ús de foarskiednis fen syn wirk tinke, kin blike út it neifolgjende.

Anno Domini 1666 briek yn Londen in brân út, dy't in hiele klampe fen 'e stêd yn 'e yeske laei. In nije wrâldstêd forriisde út it pún en ien fen 'e kapitaelste bouwirken wier de St. Paulus-tsjerke. De geniale architect Christoph Wren makke it bistek fen 'e kathedrael, dy't it heechste foartbringsel is fen de nijere Ingelske boukinst, en hy hie de foldwaning, det men yn Juli 1708 it Krús plante op 'e machtige koepel. Fen de fjouwer greate bouhutten, dy't by dit wirk oprjuchte waerden, wier de *Earste Ingelske Great Loge* in leat (1717). Nei alle gedachten moat men yn architect Wren de man sjen, dy't oan dit Frymitslersboun hjar hjoeddeiske foarm joech. Fen de mitslersgilden, dy't hjar fakgeheimen en kinsttael hiene, naem it de âlde brûkmen en ceremoanjes oer. En do't de middelieuske boukinst yn 't leech rekke en der komselden mear greate bouwirken ta stân kamen, rekke it idéële mear op 'e foargroun en sa forskynde njunkelytsen as in Phoenix út 'e yeske de hjoeddeiske Frijmitslersbroerskip op it toaniel. De âlde wetten waerden omwirke ta *The Constitutions of the Freemasons* (1723), dy't it grountinkbyld en de roailine fen dizze mienskip fêstleinen.

It wier de Great Loge fen Londen, dy't de earste loges op it fêstelân fen Jerope stifte. Skielk foarmen hjar yn ûnderskate lânnen selsstânnige maçonnike lichems. De earste Nederlânske Loges waerden oprjuchte yn 1735. De Loge Fryske Trou to Ljouwert is fen 1782. Alles hwet oanspraek makke op biskaving en in wirksum oandiel oan it publike libben hie, jocch him dêrby. Foarsten as Bonaparte en Keizer Wilhelm I, militairen as Blücher en Garibaldi, steatsljue as Washington, Franklin en Lincoln, wysgearen as Fichte en Krause, dichters as Lessing, Goethe en Schiller, skriuwers as Voltaire, Walter Scott, Auerbach, van Lennep, Multatuli en Vosmaer, toankinstners as Mozart en Haydn waerden lid fen de Loge. It waerd in beam, dy't syn tûken oer 'e hiele wrâld hinne spraette. Dit wrâldboun hat syn wrâldtael, n.l. de symboalyk, meast ûntliend oan 'e boukinst en it himelwulft. Syn dogme is de humaniteit. Syn godstsjinst is in leauwe boppe alle histoaryske religy: it Deïsme. For elkenien is plak yn syn rige, net for de tsjerkelik-leauwige. Lessing's Nathan der Weise, Schiller's markies von Posa yn it drama Don Carlos, Herder's Faust yn syn *Briefe zur Beförderung der Humanität,* passe net yn in tsjerke. En de frijmitsler ûnthjit dizze tinkbylden foar to stean. De teikens en symboalen hâldt er geheim.

Nou hat dit saneamde maçonnike geheim syn ljochtkant, mar ek syn skaedkant. It kin it waes wêze, dêr't de biskiedenheid ,de woldiedichheid en de wierheid hjar mei dekke, mar it wirdt ek faeks

de mem fen phantasterij, mystérysucht en bidroch. De skiednis fen de Frijmitslerij hat swarte blêdsiden, dy't yn forbân steane mei heimichheidsdriuwen en greatheidswaen.

De frijmitsler François Donny stifte yn 1811 it Boun fen de „Philospondes" mei in eigen tael Lake Saki en mei statuten yn geheimskrift. Men fordichte in nij Johannesevangeelje, dat wêze scoe út 'e 12e ieu, mar opsteld wier ± 1760. En hwa hat net heard fen it Keulsche charter? Prins Frederik, de broer fen kening Willem II en de Greatmasternasjonael fen de Nederlânske Loges krige yn 1816 út Rotterdam in pakje maçonnike skriften mei in brief ûnderteikene N. L. geb. V(an Teylingen). Dêr siet in Latynske oarkinde yn, dy't skreaun wier yn kwadraetskrift, opsteld hjitte to Keulen yn 1535 en foarsjoen wier mei de hânteikening fen Melanchton en admirael de Coligny. De prins liet ôfprintsels fen it stik meitsje en dêr krige eltse Nederlânske Loge in exemplaer fen. De Loge „La bien Aimeé" to Amsterdam wier dêr sa mei op 't snjit, det hja it 300 jierrich bistean fen 'e oarkinde steatlik bitocht mei it slaen fen in tinkpeinje en in feest (1835). De skiedskriuwer Gieseler lykwols hat it biwiis levere, det dit charter opmakke is om ende by 1785 om de oarsprong fen it Frijmitslersboun út 'e Timpeliers to bistriden en dy út 'e Johanniters to bipleitsjen. Melanchton en de Coligny hiene der part noch deel oan.

Syn geast, greatsk op it frije tinken, stevene drystmoedich it ûnbikende tomiette troch spikkelaesjes en foarstellings fen wrâld en minskdom hinne. Hy

waerd lid fen de Loge. Dêrre learde er de symboalen en tinkbylden fen de Broerskip. Hy seach it charter fen Keulen. It maçonnike geheim sette syn forbylding yn ljochte lôge. Hy lies Clavel's skiednis fen 'e frijmitslerij, Mercier's boek oer it jier 2440 en Massuet's *Eléments de la philosophie* (1752). Mar binammen ien wirk pakte him, n.l. *Les Ruïnes, on Méditations sur les révolutions des empires* (1791) fen grêve V o l n e y, in frijtinker út 'e Revolúsjetiid, in man, dy't banjer folken en lânnen seach, dy't in reis makke troch Syrië en Aegypte; dy't in fol jier tahâldde yn in Koptysk kleaster om Arabysk to learen en yn konneksje stie mei Franklin en Helvetius. It fantastysk boek makke de autodidakt yette losser fen alle tradysje yn leare en wittenskip en brocht him stadichwei tichter by it ryk fen Utopia.

In geastessib man wakkere dit fjûr yette mear oan. It wier de Saksyske boekbiner *Ernst Stadermann*, dy't yn 1843 as foarstrider fen in keppel frijheitljeavjende Saksers it yn 'e kant sette tsjin it regear mei mûle, pinne en wapens. Hy moast de wyk spylje en kaem op in striewispe yn 'e Helder oandriuwen. Meilydsume bûrljue holpen him op gleed en ringen hie er in bistean. Hy krige wirk by de Marine en rekke yn kinde mei Over de Linden. Hja waerden frjeon en wierne folle by inoar. En dan prate sûnder ein. Nou scoe dit net safolle bitsjutte mar de boekbiner hie net sunich pylken op 'e koker. Hy lies de bibel yn 'e grountalen en wier yn 'e Helder tolk for de Jeropeeske spraken. Hy hie glûpend it grau op de tsjerken, de priesters

en de greate ljue. En dêr trille yn 1848 de revoluesjekoarts Jerope troch de lea. In twjirre fen frijheid waeide út de boeken en út de wrâld it frjeone-

Lâns sa'n wei is ek in oar forneamd maçonnyk dokumint towrâld komd, n.l. it Oera-Linda-Boek. En omdet it tagelyk in frucht is fen Frysk nasjonalisme fortsjinnet it de oandacht fen alle Frysksinnige ljue en moatte hja de skriuwer kenne: Cornelis Over de Linden (1811—74).

Syn bloed wier al in nuver geastlik forskaet.... gleone prinseman. De heit, Jan Over de Linden, fen it selde fak bikroadde him net om polityk ef godstsjinst. De mem Antje Goedmaat wier ultra-Kalviniste. Fen learen kaem net folle, mar mem twong hjar bern alle tsjerkegearkomsten by to wenjen en yn de Bibel to lêzen, alhowol it herte dêr net ûntfankelik for wier. Troch dy twang en troch de ûngodstsjinstigens fen syn heit rekke de jonge alhiel op it dwylpaed. Foartoan wierne for him oan prysterklean tinsen forboun fen fordrukking, ûnrjucht en ljeagen. Fen syn pake en heit erve er it tinkbyld fen oerâld Fryske kom-ôf. Syn heit wier yn 1831 oan boart fen it korvet Nehalennia en de man swetste lustich, hy wier út it âldste skaei fen 'e wrâld, en dan koe er by sa'n gelegenheid oergévens spotslean met de adel.

For Kees waerd as jongfeint dit tinkbyld in driuwfear om mei alle krêft de hichte yn to klauterjen. Hy learde by syn heit de skipsbou. Op syn 19e jier die er in reis fen trije jier nei Spanje, de Kaep en China. Hwer't er koe, gie er oan lân. It

libben oan boart stiele syn ynhouten, makke him selsbiwust en joech him in hechte ûndergroun fen manlik arbeidzjen. Hy seach de wide wrâld yn mei greate eagen. Nij ljocht gie him op oer folle. Do't er syn tokoart oan witnis fielde, bisocht er syn toarst nei kennisse mei alle macht to leavjen. Sa bocht de man, dy't yn 1833 amper skriuwe koe, it fen hellingbaes by de Marine yn 'e Helder ta modelwirker (1838) en fen opsichter by de seachmounle (1848) ta earste mastersfeint (1857). Fornimstiger, tûker wirker liet him hast net tinke. De praktyk fen 'e stjûrmanskinst koe er út 'e pin; de geheimen fen de skipsboukinde leine for him bleat. Syn plans en modellen fen skippen wierne in lust foar de eagen. Hy skreau in boek mei platen oer de nije foarm fen in skip. Op him wier fen tapassing it wird fen Sieyès oer Bonaparte: „Messieurs, nous avons un maître, le général sait tout, peut tout, fait tout". Syn sterke geast wier Frânsk, Dútsk en Ingelsk yn minder as gjin tiid mânsk.

De boekerij, dy't er him oanriste, bistie út in nuver grienmank. En nou seit it sprekwird: sa boeken, sa man. Hwet er lies waerd in stik fen syn wêzen. Syn lektuer wierne wirken oer geografy, godstsjinstskiednis, wysbigeardte en frijmitslerij. Sa waerd dat skerpe forstân foarsjoen fen in ûnbidigen slompe kennis. Syn siel woechs derûnder as it leaf fen 'e beammen yn 'e lije foarjiers-wyn. thús yn de Loge fen de Helderske frijmitslers, dy't mear yn it konservative hingjen bleauwen. Hjar liberalisme wier sines net. Ek wearsgen him oare

dingen, sadet hy de Loge farwol sei. Mar de maçonnike tinkbylden koene net út syn siele weiskoerd wirde as mei it libben sels. Hy bleau him fielen de frije minske mei it frije tinken, ûntslein fen tyrannije en priesterhearskippij, fen alle godstsjinstich en wittenskiplik gesach. Tink yen sa'n man op in plak as de Helder, ôfsletten fen wittenskiplik forkear, gjin frjeon fen de bourgeoisy, treaun fen in fûleindigen langstme om syn idealen flêsk en bloed to jaen en men kin neigean ho't er yn syn keammerke by de houtmounle daegliks yn frije ûren it pompier bimastere en syn tinkbylden de frije teugel joech. Al skriuwende en studearjende wei wâlle út skimerige djipten yn him de profetedrift om to tsjûgjen. Steapels skriften skreau er fol, meast traktaten yn petearfoarm. En troch dy petearen roun altiten wer dy reade tried hinne: dêr bistiet in mienskip fen frije boumannen, sa âld as de Babeltoer, fen komôf Chaldieusk, en bisibbe mei de Esseërs. Hjar doel is de minske to hoedzjen tsjin skynhillige prêsters en foarsten en it kwea út to roegjen, dat syn oarsprong hat yn ûnkinde. Yn dy traktaten fiere de broerren Cornelis, Loving en John it wird. Broer Cornelis hat it oer de kosmogony en ûntstrydt de theory fen de atomen. Dy is him fiersten to kâld en to deadsk. It einbislút is in forflokking fen 'e chemy: de ivige analyse. De broerren hawwe it ek oer de godstsjinsten en hjar stifters. Confucius en Mohamed, Brahma en Buddha, Zoroaster en Jezus, Jehova en Wralda komme op 'e tafel. Mei al dy

nammen wirdt nuver omsprongen. Confucius wirdt yn forbân brocht mei konfuus, Brahma mei Bram, Buddha mei boete, Ariërs mei Ary. Buddha hjit ek wol Yes ef Kris, yn 't latyn Jes-us en Chris-tus. Sa'n etymology wier skearing en ynslach by de Loge. Yn de oarkinde fen it Frijmitslersforhear, in 18e ieuske mystifikaesje, komt Peter Gover foar. Hwa is dat? Pythagoras. Yn it allegorysk rituael fen de hegere maçonnike graden forskine alderlei figuren út it Alde Testemint mar mei fordraeide Hebrieuske nammen. Sa hjitte de moardners fen kening Hiram, de boumasters fen Salomo's timpel: Jubelo, Jubela, Jubelum (cfr. Genesis 4 : 20—22).

Mids dizze aventuerlike skriuwerij forliet him nea net syn Fryske stamgreatskens. Sikersonk, hy wier earst minske, mar it Fryske Germanebloet hammere net minder him op 'e siel. Hy tuge alle birikbere helpmiddels oan om de âldfryske monuminten to forstean. De Fryske wetten en kroniken, grammatica's en wirdboeken, in Ald-Noarske spraekleare, in Yslânsk lêzboek, in hantlieding oer runeskrift, it waerd allegearre sines. Hy hie de stille hope, det hy mei dit wapentúch it spoar fen syn foarfaers ûntdekke scoe. Jimmeroan kjimme yn syn siel it wird fen syn heit: Wy binne fen oerâld Frysk bloed. Dy adeldom woe er forwêzenje. Dêr kaem noch mear by, n.l. de Fryske Messiasdream. Fryslân, it âlde stamlân, dat him ienris útwreide fen it Swin ta de Eider, waerd for syn forbylding de heilsteat fen it forline en de takomst. Syn ljeafde for Frija's lân en folk wier

einleas. Dêr hie it paradys wêst en dêr scoe it oanbigjin wêze fen de nije ierde. En dat to forkindigjen oan 'e bern fen dat folk — it waerd him in libbens-ropping.

Malkontinte maçonnery, Frysk chauvinisme en Frysk chiliasme — sjedêr de trije motoren, dy't Cornelis Over de Linden yn 't spier brochten om syn dreamen fêst to lizzen yn in dokumint, dat men lizze koe nêst it Alde en Nije Testemint. Hy seach yn e' wrâld de macht fen de Hillige Skrift. Sa moast der komme in Fryske Frijmitslersbibel. En hy scoe de skriuwer wêze.

Dit is it geheim fen it Oera-Linda-Boek.

Hwer in fordwaeld geny net ta komme kin — in Bibel to meitsjen.

Hwent in Bibel wirdt net makke, mar wirdt berne út de heechste lieding en ynspiraesje fen slachtmen yn it forrin fen ieuwen.

In Bibel wirdt skreaun as mei bloed en leit biwoartele yn 'e skiednis fen Gods útkarden. In Bibel is as in Godsstêd op in wrâldberch, dy hjar strielen ljochtsje lit oer alle folken.

Cornelis Over de Linden, de mastersfeint fen de Helder, woe profetewirk dwaen. Fryske kosmogony, wetten, sage's, mythen, skiednis, dichting, profesije — en it Frymitslers-leauwe — it moast allegearre forarbeide wirde yn in gouden oarkinde, dêr't syn namme en de namme fen syn skaei oan forboun bliuwe scoe. En dy Oera-Linda Bibel moast hawwe in eigen symboalysk skrift.

Dêrfoar keas er net it kwadraetskrift fen de maçonnike oarkinden, mar it Jûlskrift. Hy foarme nammentlik 33 letters út it seis-speakich Jûl- ef sinne-wiel. Yn in cirkel loek er trije middellinen, dy't elkoarren snienen ûnder hoeken fen 60 °. Troch nouris de striel en in stik fen 'e bôge ef dan wer de middelline en ien ef mear bôgen mei in striel to nimmen, teikene er de letters. En dit moast tomûk dien wirde. Sels de bern mochten it net witte. Allinnich syn twade wiif wist de bidoeling fen it Wûnderboek.

Troch yngeande stúdzje hie er him de tael fen 'e âlde Fryske wetten eigen makke en as dy him to earm waerd, brûkte er nijfryske wirden, mar dy joech er de swiere lûden en útgongen fen 'e foartiid om se antyk to meitsjen. As letterkindige foarm keas er dy fen in deiboek, dat hâlden wêze scoe fen 'e 6e ieu oant de 1e ieu foar ús jiertelling. De earste 80 blêdsiden sette er op namme fen Adela, it wiif fen Apol Oera Linda, sékening en grevetman fen East-Flylân en de Linda-iggen. It forfolch wier fen hjar soan Adelbrost Oera Linda. Dan folgen de „memoires" fen Apollonia, de sister fen Adelbrost. Einlings kamen Frethorik Oera Linda, de asega fen Lindwarda en syn neiteam oan it wird.

It hânskrift scoe neffens it foarwird yn hânnen rekke wêze fen Lika Oera Linda 803 nei Chr., en anno 1235 út 'e greate wetterfloed rêdden wêze en oerskreaun troch Hiddo Oera Linda.

De opdracht fen Hiddo is lyk as hjir folget. Wy bringe it âlde Frysk yn dat fen 'e noutiid oer.

Dizze boeken moaste mei liif en siel biwarje. Hja hâlde de skiednis yn fen ús hele folk en ek fen ús foarfaers. Forliden jier haw ik se út 'e floed rêdden tagelyk mei dy en mei dyn mem. Mar hja wierne wiet wirden, dêrtroch rekken hja letter bidoarn. Om se net to forliezen, haw ik se op oerlânsk pompier oerskreaun. Aste se ervest, moaste se ek oerskriuwe. Dyn bern allyksa, det se nea net forlern geane.

De opdracht fen Liko is:

Ljeave erfgenamten, om ús ljeave foarfaers wil en om ús ljeave frijheidswil tûzenris bid ik jimme: Och, ljeave, lit de eagen fen in mûnts dochs nea net oer dizze skriften weidzje. Hja sprekke swiete wirden, mar hja toarne ûngemirken oan al hwet ús Frysk oanbilanget. Om rike prebenden to winnen, heulje hja mei frjemde keningen; dizze witte, det wy hjar greatste fijânnen binne, omdet wy hjar minsken tasprekke doare oer frijheit, rjucht en foarsteplicht. Dêrom litte hja alles forniele hwet fen ús foarfaers komt en hwet yette oer is fen ús âlde seden. Och ljeave, ik bin by hjarren oan it hof wêst. Biljeavet it Wralda en wy meitsje ús net sterk, dan scille hja ús allegearre fordwaen.

Hjir folget de Fryske kosmogony, sa't dy jown wirdt troch Adela Oera Linda, de stinsfaem, dy't keazen waerd ta folksmem:

Frija rôp fen hjar weits-stjêr, sadet elkenien it hearre koe: Festa nim dyn stift en skriuw de dingen, dy't ik net sizze mocht. Festa die lyk as hjar hjitten wier. Sa binne Frija's bern oan ús âldste skiednis komd. Dit is ús âldste skiednis. Wralda, dy't allinnich goed en ivich is, makke it oanbigjin. Do kaem de tiid. De tiid skoep alle dingen en ek de ierde. De ierde berne alle gêrs, krûden en beammen, alle ljeaflik

djierte en ek alle tsjoede dierte. Alhwet goed en ljeaflik is brocht hja oerdei to wrâld en alhwet tsjoed en kwead is, brocht hja tonacht to wrâld. Nei it 12e Jûlfeest brocht hja trije fammen to wrâld: Lyda út gleone stof, Finda út hjitte stof en Frija út waerme stof. Do't dizze to foarskyn kamen, spizige Wralda hjarren mei syn amme om de minsken oan him to forbinen. Do't hja folwoechsen wierne, krigen hja formeits en wille yn 'e dreamen fen Wralda. Haet kaem by hjar yn. En nou waerden hja mem fen toalf soannen en toalf dochters, eltse Jûltiid in pear. Dêr binne alle minsken út foartkomd.

Lyda wier swart, krol fen hier as de lamkes, as stjerren blonken hjar eagen, ja de loaits fen de grypfûgel wier skruten by hjarres.

Skerpe Lyda. In slang koe hja krûpen hearre, en as der fisken yn it wetter wierne, ûntgyng it hjar net.

Linige Lyda. In sterke beam koe hja bûge, en as hja roun, brick gjin blomstâlle ûnder hjar foet.

Bjustere Lyda. Fen wetten woe hja net hearre; hjar dieden waerden stjûrd troch hjar driften; om de swakken to helpen, makke hja de sterken dea, en as hja it dien hie, skriemde hja by it lyk.

Earme Lyda. Hja waerd griis fen hjar wanwizens en einlings stoar hja fen hertsear oer de tsjoedens fen hjar bern.

Finda wier giel en hjar hier as de moannen fen in hynzer; in beam koe hja net bûge, mar as Lyda ien lieu dea die, makke hja wol tsjien dea.

Leidige Finda. Swiet wier hjar lûd, gjin fûgel koe sjonge allyk hja; hjar eagen lokken en lonken, mar dy't er yn seach waerd in slaef.

Unreedlike Finda. Hja skreau tûzenen wetten, mar hja folge der gjinien fen op.

Dûbelhertige Finda. Om in skean wird waerd hja grammoedich, en de erchste dieden lieten hjar kâld. Seach hja in hagedis in spin forslinen, den wier hjar it hert as iis, mar seach hja hjar bern in Fries formoardzjen, dan swolde hjar it moed fen formeits.

Earme Finda. Hja stoar yn 'e bloei fen hjar libben en it is noch tsjuster ho't hja fallen is.
Skynhillige bern. Under in kostber stiente laeine hja hjar lyk del. Mei heechleappende opskriften snolken hja it op, lûd kritend om heard to wirden, mar yn stiltme skriemden hja net ien trien.
Frija wier wyt as snie by it moarnsrea en it blau fen hjar eagen woun it fen 'e reinbôge.
Keine Frija. As strielen fen 'e middeisinne glânzgen hjar hierlokken dy't sa fyn wierne as spinreach.
Kindige Frija. Giene hjar lippen iepen, dan swijden de fûgels en gjin blêd trille mear.
Fûlbandige Frija. Troch de krêft fen hjar eachopslach joech de lieu him del oan hjar foetten en haldde de njirre hjar forgif yn.
Reine Frija. Hjar iten wier hunich, en hjar drinken dauwe, forgarre yn it herte fen 'e blommen.
Froede Frija. It earste hwet hja hjar bern learde wier ynbannigens. It twade wier ljeafde ta de deugd, en do't hja great wierne, learde hja hjarren de wearde fen 'e frijheid kennen.
Do't hja hjar bern greatbrocht hie, joech hja hjarren hjar tex en sei: Lit dy jimme paedwizer wêze.
Do't hja dit sein hie, beve de ierde as Wralda's sé. Flylân's groun sonk njunkelytsen hjar ûnder 'e foetten wei, de loft waerd swart en griengiel fen triennen to forjitten, en do't hja nei hjar mem opseagen wier hja al opfearn nei hjar weitsstjêr.
Do spriek tonger út 'e wolkens en bliksum skreau oan it loftrom: Weits!
En hjar bern bouden in stins en oan syn mûrren skreauwen hja de tex en hja neamden it dêrom Texlân.

Dit skoandere stik mythyske poëzije forhearliket de Friezen as bern fen de eale Frija. Hja doarmje de hiele wrâld troch. Hja binne oan 'e Pantsjab, yn Fenicië, yn Hellas, yn Italië, yn Spanje, yn Brittenlân en de Noarske riken en oeral is Frija's

folk it nommele, moedige, sterke en frije. Hjar earemem, dy't op Texel hjar stins hie, biwarret dêr Frija's tex en it symboal dêrfen is de lampe, it wiere ljocht fen Wralda, hoede fen saun fammen.

Hjir folget de Fryske sûndfloedsage.

De hiele simmer hie de sinne efter de wolkens hjar biskûle, lyk as woe hja de ierde net sjen. De wyn rêstte yn syn hoalen, sadet reek en dize as seilen boppe hûs en poellen stiene. De loft waerd drôf en near en yn de minskeherten wier gjin blydskip ef formeits. Mids dizze stiltme bigoun de ierde to beevjen, lyk as in stjerrende. De bergen spjaltten om fjûr en lôge to spijen; oare sonken wei yn hjar skirte en dêr't hja earst fjilden hie, tilde hja nou bergen omhegens. Aldlân, troch it séfolk Atlân neamd, sonk wei en de wylde weagen giene safier oer bergen en dellings, det alles fen 'e sé oerdoun wierd. In hopen minsken waerden yn 'e ierde bigraven en in hopen, dy't oan it fjûr ûntkomd wierne, kamen tonei yn 't wetter om. Net allinnich yn it lân fen Finda speijen de bergen fjûr, mar ek yn it Twisklân. Bosken baernden dêrtroch efter inoar wei, en do't de wyn út dy hoeke kaem, waeiden ús lânnen fol yeske. Streamen waerden forlein en by hjar mounings kamen nije eilânnen fen sân en weaze. Trije jier oanien wier de ierde sa yn lijen, mar do't hja bikaem, koe men hjar wâlden sjen. Rjue lânnen wierne forsonken en oare út 'e sé optild en it Twisklân wier for de helt ûntboske. Us weiteinen waerden fordien ef waerden hjar bounmaten. En de tiid learde ús, dat iendracht ús sterkste stins is.

Wichtich for de kennis fen de theology yn it Oera-Lindabok is de Godsskôging.

Wralda is it oerâldste, hwent hy skoep alle dingen. Wralda is alles yn alles, hwent hy is ivich. Wralda is alombywêzich, mar nearne to oanskôgjen. Dêrom wirdt

dit wêzen Geast neamd. Wralda laei ivige ynsettings yn alle skepsel. Mar minskene tsjoedens is net fen him. It kweade komt foart út slûgens, soargeleazens ef dommens.

Mei it Jûl wikselt al hwet skepen is. Mar it goede stiet allinnich boppe alle foroaring. Omdet Wralda goed is, kin hy ek net foroarje, en omdet hy bliuwt, dêrom is hy allinnich Wêzen en al it oare skyn.

Alles wikselt. Hy allinnich bliuwt. Dêrom mei de ierde en gjin inkeld skepsel sizze: ik bin, mar wol: ik wier. Ek mei gjin minske sizze: ik tink, mar: ik tocht. Us geast is in ôfskynsel fen Wralda's geast. Do't hy bern joech oan 'e minskememmen, laei hy in tael yn allemans tong en lippen. Mar de kweade foarsten en ûnearlike prêsters hawwe oare talen úttocht om rampen to bidriuwen.

It Godsryk komt fen Fryslân út troch in striid twisken ljocht en tsjuster. It âlde lân fen Frija's bern wirdt skildere as it keinste fen 'e wrâld. It wier in gouden ieu, altiten simmer, altiten fruchten, dy't letter forlern giene. De jierren waerden net teld, hwent elk jier wier lokkich. Do folge de tsjoede tiid mei omkearingen yn 'e natuer en mei de fordoarne folksstammen út it skaei fen Lyda en Finda, Lykwols Frija's folk bleau it eale. Dêrre waerd de iene Wralda tsjinne. Deugd, trou, ienfâld bloeiden. Weelde en erflik bisit waerden forbean om forbastering to kearen; sêfte, binlike wetten regearren, yn ien wird it wier de primitive, ideale tastân fen in patriarchael kommunisme. Mar it bidjêr kaem fen tyrannike foarsten en smoarge prêsters. Dêrom roppe de skriuwers fen dizze mythen en saga's jimmeroan: Weits! Weits! Weits!

Takomstmuzyk kin men hjir ek biharkje mei apokalyptyske lûden:

„Yette tûzen jier scil de speak fen it Jûl delkomme yn 'e tsjusternis en it bloed oer jimme útgetten wirde troch de leagen fen foarsten en prêsters. Dêrnei scil it moarnsrea wer ljochtsje. En as de falske foarsten en prêsters dit sjen, scille hja allegearre tsjin de frijheid opwrakselje, mar frijheid, ljeafde en iendracht scille it folk yn hjar hoede nimme, en it Jûl scil út 'e ûnhure poel riizje. Alle smoarge skiednissen, dy't optocht binne om de foarsten en prêsters to romjen, scille oan 'e lôge offere wirde. Dan scille jimme bern yn frede libje." Sa spriek de earemem en siigde dêrhinne. Sa wier it ein fen 'e lêste der memmen. Wraek wolle wy net roppe. Dy scil de tiid nimme. Mar tûzenris tûzenfâld wolle wy Frija neiroppe: Weits! Weits! Weits!

Der is in wichtige blêdside, dy't de kaei jowt fen de skriuwer syn driuwfear. It is, dêr't de bettere takomst skildere wirdt.

Byhwennear de foarsten dy't wierheid en rjucht ljeavje ôfwike scille fen 'e prêsters, as it bloed streame scil, mar it folts dêr nije krêften út putte scil, as de stammen fen Lyda, Finda en Frija ienriedich wirde scille, as alle fâlske prêsters weifage wirde fen 'e ierde en Wralda's geast rounom oanroppen wirde scil, byhwennear om it sizzen fen gjin oare foarsten jown wirde scil as dy by miene wil keazen binne, en Frija scil jubelje en Irtha scil hjar grien skinke oan 'e arbeidzjende minske. Dit scil allegearre syn oanbigjin hawwe fjouwertûzen jier neidet Atland forsonken is en tûzen jier letter scil der gjin prêster noch twang op ierde wêze. Sa seit Dela, taneamd Hellenia: Weits! En yn dy striid tsjin oerhearsking en foar it ljocht

fen Frija en Jessos scille yn alle oarden minsken opstean, dy't de wierheit yn stiltme ûnder inoarren biwarre en for de prêsters forhoalen hâlden ha. Dizze scille hjar fakkels bûtendoar bringe, sadet alleman de wierheid sjen mei; hja scille wé roppe oer de dieden fen prêsters en foarsten.

Sjedêr sûnder mis de taek, dy't Cornelis Over de Linden op him nomd hie. Hy hat in nije Godstsjinst, gearstâld út Frija-Jezus-eleminten, oan de minskheid bringe wollen. Hy hat it einleaze gedildswirk folbrocht om de 400 tûzen Jûlletters ien foar ien to teikenjen.

Do't it manuskript klear wier, om 1854 hinne, moast er it wrâldkindich meitsje, en dit barde mei dit forhael: „Ik brocht yn 1848 in bisiik to Inkhuzen by Afkemoai, pake sister. Ik frege hjar: mei ik de tún ris sjen, dêr't ik as bern sa faken yn boarte haw. Hja gie foar my oan en de earste beam, dy't my yn it each foel, wier in St. Laurensbeam dêr't inkelde ripe parren oan hingen.

— „Sont pake syn dea" — sei ik — „haw ik sokke parren net preaun, as moaike der net op tsjin hat, woe ik wol in pear fen dy moaije fruchten ploaitsje."

— „Dat mei wol," sei hja.

Do't ik se plôke hie, sei hja: „Dou hiest' it oer pake, mar ik haw yet hwet for dy".

Hja gie en helle in hânskrift.

— „Dit is in famyljeboek," sei hja; — „de tael is Ald-frysk, it is al hûnderten fen jierren yn ús slachte biwarre, dêrom moat ik dy op it moed bine: hâld it yn eare."

— „Mar" — frege ik — „hwerom hat pake it net oan heit jown?"

— „Dy fracch haw ik ek al oan pake dien" — andere hja — „mar pake sei: „Kees moat it ha, en as ik it daelk oan him joech, koe Jan it noch weihelpe."

Dit forhael die al gau de rounte. Fierders wachte Over de Linden syn tiid ôf. It laei net yn syn wêzen de griene frucht ploaitsje to wollen. Fordildich wachte er ôf oant sinne en rein hjar rypje scoene. It fortrette him net.

Sa giene de jierren foarby.

Nou mocht er as mastersfeint alle jierren in wike op reis gean. Sa teach er yn 'e neisimmer fen 1867 nei Amsterdam, dêr't er yn 'e kinde rekke mei de famylje Siderius út Harns. It praet kaem op Fryslân en dit waerd fen dizze gefolgen: Over de Linden stiek mei hjarren de Sudersé oer en kaem by hjarren út-fen-hûs. It hânskrift waerd ek op it aljemint brocht.

— „Dat moatte Jo mar ris oerstjûre" — sei Siderius, — „wy hawwe hjir yn Harns in minhear Jansen, boppemaster, dy is in baes yn âldfrysk, dy scil it wol gau fortale."

Do't er wer oan 'e Helder wier, kocht er tin pompier, laei it op it hânskrift en triek de letters oer. In bôge of fjouwer krige Siderius, mar hy en Jansen krigen erch. Jansen joech kindskip oan Eelco Verwijs, archivaris fen Fryslân. Dizze die forslach by de Fryske Steaten en it Frysk Genoatskip. Hy krige opdracht ris yn 'e Helder to pinfiskjen. En sa kaem er Nov. 1867 by Over de

Linden. It hillichdom waerd op 'e tafel lein, it forhael fen Afkemoai's presint folge, en pake wird oan de lytse Kees: „Mantsje, dou bist ta hwet greats berne, tink om myn wirden." Verwijs seach it hânskrift yn en op 'e earstfolgjende gearkomste fen it Frysk Genoatskip brocht er in stik copy op 'e tafel. Johan Winkler scoe er rapport oer útbringe. Dy naem twa Fryske taelmannen, de H.H. Jacobus van Loon to Húns en Gerben Colmjon ûnder 'e earm en alle trije kamen ta it bislút: it Oera Linda-Boek is in ûnderskoud, falsk stik.

Sa waerd ek rapportearre yn 'e forgearringe fen it Genoatskip. Mar yn dy gearkomste krige Dr. J. G. Ottema, conrector fen it Ljouwter gymnasium sin om it hânskrift yetris op syn gemak troch to noaskjen. Hy krige tawird en syn oertsjûging waerd: it boek is echt. Hy gie mei de eigner yn brieveforkear en dizze stjûrde him facsimilés fen in pear fragminten. Tonei krige er it hânskrift sels ûnder 'e eagen en it joech him de yndruk fen hege âlderdom. Ja, hy wier optein, det nou foarthinne de histoaryske oantinkens fen Fryslân dy fen Grikelân en Israël to boppe giene yn âldens. Yn 'e Febrewarisgearkomste 1871 fen it Frysk Genoatskip forklearre Dr. Ottema: „Wy meije oannimme, det wy yn it Oera-Linda-Boek, dêr't it earste stik fen gearstald is yn 'e 6e ieu foar Chr. it âldste foartbringsel (op Homerus en Hesiodus nei) fen de Jeropeeske letterkinde oantreffe."

De 4e Oct. 1872 kaem it Wonderboek fen 'e printerij en brocht in grousumen alaerm towei

yn 'e learde wrâld fen Jerope. Op it stêdhûs to Inkhûzen krige men oanfraech út de Haech om de genealogy fen 'e Over de Lindens op to meitsjen. In ôfgesant fen de Fryske Steaten die war om it manuscript yn 'e Fryske archiven to krijen. Yn Londen forskynde in Ingelske oersetting fen William Sandback. Om 1877 wier de famylje Over de Linden en hjar boek forneamd.

De skriuwer mocht lykwols it swiete fen dy rom net smeitsje. Hy wier yn 1874 forstoarn. Mar wech ende wear wei pylgere men nei de Helder om it Wonderboek to sjen.

Dútske foarsten biwiisden it hilde. Ingelske lords beaën der tûzen poun sterling for en de famylje liet it mei greate réfirdigens oan de bisikers sjen. De brosjures en opstellen, dy't foar en tsjin de echtens pleiten, rounen op ta in steapel. De saek kaem to praet yn de Keninklike Akadeemje fen Kinsten en Wittenskippen en it foarstel waerd dien om it Oera-Linda-Boek troch in kommisje ûndersiikje to litten. Mar it waerd ôfstimd yn 'e oertsjûging, det it boek neat oars wier as „in handige bidragerij". Alderlei nammen fen forfalskers waerden neamd, lyk as: de Fryske skiedskriuwer Gabbema, F. Haverschmidt (Piet Paaltjens), dominy op 'e Helder, Eelco Verwijs, Jansen, ja, Dr. Ottema sels waerd bitige fen mystifikaesje. De ien stie de oar net yn dizze saek.

Einlings trape J. Beckering Vinckers it striidpark yn mei syn sterk biwapene brosjure *Wie heeft het Oera-Linda-Boek geschreven?* Kampen, 1877, dy't mei swierwichtich materiael Cornelis

Over de Linden as skriuwer oanwiisde. Twa fakmannen, Frederik Muller en Smidt van Gelder, chef fen de pompierfabriken to Wormerfear en Apeldoarn forklearren, det it pompier fen it Oera-Linda-Boek út 'e fabryk fen Tielen en Schrammen to Maestricht en heechstens tritich jier âld wier.

Hjirmei like de saek ôfdien to wêzen, mar dat wier yn 'e fierste fierte net it gefal.

It Oera-Linda-Boek, dat biskôge waerd as in rariteit yn 'e boekewrâld, stie ynienen wer op út it grêf yn 1916, do't to Ljouwert yn it Frysk Genoatskip in kistke mei pompieren iepene waerd, neilitten troch Johan Winkler. Hy forklearre ds. Haverschmidt en Eelco Verwijs for de opstellers fen it O.-L.-Boek. Cornelis Over de Linden hie inkeld hân- en spantsjinsten dien. Haverschmidt scoe it fordichte hawwe om de autoriteit fen 'e Bibel in knoei to jaen, Verwijs om de archivaris Wopke Eekhoff, dêr't er it grau op hie, deryn fleane to litten. Winkler levere lykwols gjin biwiis. Ek hie hy gjin each for it maçonnike fen it boek. Hy seach him blyn op lytse, persoanlike dingen.

In sterke bikoarlikens liket it O. L. Boek to hawwen for frijgeasten fen alderlei kleur. En út hjar formidden giet alle gedurigen in pleit op for de oerâldens fen it boek. Yn 1918 kaem in brosjure yn 't ljocht fen S. J. Meijer to Bandoeng: *Een en ander in verband met het Oera-Linda-Boek,* dy't de echtens bisiket wier to meitsjen mei materiael út maçonnike en theosophyske literatuer. It einbislút fen syn fluchskrift is in earesaluet

oan Mefrou Blavatsky, de earemem fen de theosofen.

En noutiids priist it Pan-Germanisme yn lêzing en kursus de Fryske Frijmitslersbibel oan as it Bounsboek fen it nije mar tagelyk „oer-Germaenske Christendom".

It is hjir gjin plak om op dy dingen neijer yn to gean.

Yndied, de Pan-Germanist hie nea in mear wolkomme oarkinde for syn idealen krije kinnen as it O.-L.-Boek. Cornelis Over de Linden wier in pionier en paedwizer for Lagarde, Chamberlain, Delitzsch en oare anti-Semiten.

Mar wy for ús kinne net leauwe oan 'e echtens fen dizze nijmoadske bibel. It seit boekdielen, byhwennear Over de Linden syn portret presint jowt oan Dr. Ottema en as er yn waensinnige stamgreatskens oan 'e efterkant syn stambeam skriuwt, to bigjinnen by seis ieuwen foar Christus. En byhwennear ik dan bûtendat noch tink oan syn frijmitslerstinkbylden, biweve yn syn Frysk chiliasme, en ik forlykje syn swiere hân fen skriuwen mei de fette letters fen it dokumint sels, dan is for my it biwiis levere, det hy en gjin oar de sabeare Friezebibel opmakke hat. It wettich biwiis is net mear to leverjen, mar de oertsjûgjende biwizen lizze hjir foar 'e hân.

Fierders scil de tiid leare hwet sterker ferment yn it takomstige wêze scil: de kánon fen Ald- en Nij Testemint èf it Oera-Linda-Boek; de iepenbierringsgodstsjinst, dy't as founemint hat de feiten fen Moria-Sion, Sinaï, Bethlehem en Golgotha,

1871 [illegible] overleden 22 Octbr 1874.

Apol
Adela { Adelbrost
Apol op Lindawrda a
Apollonia
Adelhirt oera Linda b

b Frethorik
a Wiljow { Konerêd
Hachgâna

Friso
dochter
van Wil
fretho { Alkmund - Kauch
Kornhelja - Hachgâna
Wilto - Sjuchthirte
Adel - Ifkja

Hachgâna Bleden oera Kornhelja Linda de Stamvaders van het geslacht over de Linden

Kauch [illegible] van Wichhirte
Sjuchthirte das van Willem
Ifkja das van Bertholde

OERA LINDA STAMBEAM,
dy't C. Over de Linden opmakke en skreau ûnder syn portret, dat er joech oan Dr. Ottema.

èf de natuerreligy fen ús foarfaers, gearmjukse mei it pantheïsme fen Spinoza en syn neifolgers.

Wy for ús sizze: As Cornelis Over de Linden syn pinne doopt hie yn 'e welle fen Bethlehem en yn it bloed fen de wiere Messias, en as er ús Fryske tael net forhaspele hie mei dy fen de âld-Fryske wetten, mar lave hie oan 'e libbene tael fen ús folk, fen Harmen Sytstra en Waling Dykstra, dan scoe er de Frysk-nasjonale saek better tsjinne hawwe as nou. Hy hie in Frysk epos skriuwe kinnen, nou joech er ús in boekerariteit, dêr't in smet oan klibbet. De kinstige trijemester, dy't er timmere mei in sierlike tugaezje, is strânne. Hja leit dêr as in beaken yn sé for de biliders fen eltse ûnhistoaryske godstsjinst, dy't men opmakket en mei de praehistoarje siket to dekken.

Wrâldreligy moat iepenbiering wêze ef oars is hja neat.



## LITERATUER.

1. G. Colmjon, *Over het Boek van Adela,* Leeuw. 1871.
2. J. G. Ottema, *Geschiedkundige aanteekeningen en ophelderingen bij Thet Oera Linda Bok,* Leeuw. 1873.
3. *Jaarverslag van het Friesch Genootschap,* 1870—71.
4. *Nederlandsche Spectator,* 1871—77.
5. *Uilenspiegel,* 1872—74.
6. J. ten Doornkaat Koolman, *Open Brief aan den heer J. G. Ottema,* Norden, 1873.
7. *Verslag omtrent een voorlezing van Dr. A. T. Reitsma in het Fr. Genootschap,* yn de *Leeuw. Courant,* 27 Aug. 1873.
8. *Leeuw. Courant,* 1873—77.
9. A. T. Reitsma, opstel yn *De Noordstar,* 9 Nov. 1873.
10. *Das Friesische Adelabuch,* Beilage zur *Allgemeine Zeitung,* 19 Oct. 1873.
11. *Göttingsche gelehrte Anzeiger,* 28 Jan. 1874.
12. J. G. Ottema, *De Koninklijke Akademie en het Oera Linda Boek,* Leeuw. 1874.
13. (Dr. Vitringa), *Naar aanleiding van Thet Oera Linda Boek, Hist.-Schetsen met eenige in- en uitvallen,* Deventer, 1874.
14. L. F. Over de Linden, *Open Brief aan de Kon. Academie van Wetenschappen,* 20 April 1874.
15. *Verslag der vergadering van het Selskip for Fryske Tael- en Skriftekennisse op 13 Juni 1874,* Leeuw. Cour. 19 Juni 1874.
16. H. Otto, *Historische Skizzen auf Grundlage von Thet Oera Linda Bok,* Norden, 1875.
17. P. Leendertz, Opstel *Het Oera Linda Bok* yn *De Navorscher,* 1875, bl. 585.
18. J. Beckering Vinckers, *De onechtheid van het O. L. B. aangetoond uit de wartaal, waarin het is geschreven,* Haarlem, 1876.
19. Jules Andrieu, *The Origin of The Oera Linda Book,* opstel yn *The Academy,* 1 Juni 1876.
20. H. E. Moltzer, Beoordeeling van J. Beckering Vinckers' brochure *De onechtheid enz.* in *Eyphonia,* 15 Juli 1876.

21. Opstel *The Oera Linda Bok,* yn *The Cornill Magazine,* Aug. 1876.
22. Jack, *Zes dagen te Nieuwediep,* opstel yn *Het Vaderland,* 7 Aug. 1876.
23. J. G. Ottema, *Leeuwarden, de Middelzee en het Oera Linda Boek,* Leeuwarden, 1876.
24. T. H. de Boer, *Een nieuwe Macpherson,* opstel yn *Euphonia,* 27 Mei 1876.
25. J. F. Jansen, *De litteraire kwestie van den dag,* opstel yn *Friesche Courant,* 15 Juni 1876.
26. Opstel yn Literarisch *Centralblatt für Deutschland,* 1876, no. 39.
27. J. G. Ottema, *De Deventer Courant en het Oera Linda Boek,* Leeuw. 1876.
28. J. F. Berk, *De Pandschûb-Kolonie van het O. L. B.* Zwolle, 1877.
29. William Barnes, Opstel yn *Macmillan's Magazine,* April 1877.
30. Johan Winkler, *Een voorlooper van 't O. L. B.* yn De Navorscher. 1877.
31. Gerrit Jansen, *De schrijver van het Oera Linda Bok is niet Cornelis over de Linden,* Nieuwediep, 1877
32. L. F. Over de Linden. *Beweerd maar niet bewezen, Bestrijding van de argumenten voorkomende in de brochure van den heer J. Beckering Vinckers over het O. L. B.* z. j.
33. Prof. Galleé, Opstel yn *De Gids,* 1878.
34. F. Bezemer, *Nieuws uit Oude Boeken,* blz. 141-159. Rotterdam, z. j.
35. C. P. Burger. Opstel yn *Het Boek, tijdschrift voor Boek- en Bibliotheekwezen,* 1907 en 1916.
36. L. F. Over de Linden, *Aanvulling van de brochure Beweerd maar niet bewezen.* Helder. 1912.
37. P. C. J. A. Boeles, Johan Winkler's nagelaten geschrif, over het O. L. B. met naschrift, opstel yn *De Vrije Fries,* 1917. bl. 32-53.
38. H. Wirth, *De uileborden en andere zinnebeeldige teekens in Friesland en het oud-Friesche geloof,* forslach oer syn lêzing to Boalsert yn *Bolswarder Courant,* 19 Dec. 1922.